# BRIEVEN

FEN IN

# SKUTTER.





LJOUWERT,
H. KUIPERS,
1879.

# BRIEVEN FEN IN SKUTTER.

## I.

Ja minsken! ik bin nou ek skutter wirden. Do ik okkerjûns mei mín jas mei glêdde knopen, in broek mei 'n wite bies, in sjako op 'e holle, de patroantas op 'e rêch, de koppel mei it slakkestekkershûske om de mil, en it gewear op it skouder de keamer ínstapte, sei mín wiif tsjin my: »Fy! meitse mar as de wearloch daste foart komste, ik mei dy sa net foar mín eagen sjen!" Nou, sjea der! ik stoe forbûke. »Ik mei dy sa net sjen!" — dat hie mín wiif nea earder tsjin my sein, sels net do ik forline winter, do it sa glêd wier, mei in skílde noas thús kaem. Seach ik er nou den sa raer út? En ik wier oars sa kreas klaeid for in skutter. Ik hie fen in úttsjinne skutter in omtrint gloedny pak mei al sín tabihearren oernomd. Ho brík en ûnrjuchtfeardich, oars net? dat min net allinne ín de stedden jins kostelike tiid forskutterje moat, wíls 't hja op it platte lân mar ín namme skutters binne, mar dat min hjir den op de keap ta for jins eigen duiten ek yet in pak for in fíftich gûne oanskaffe moat. Dûbeld skea! Earst de útjeften for sa'n uniform en dêrby dy skoandere tiid. — »Time is money," seit de Ingelskman, dat wis for in bulte minsken in wier sprekwird hjitte mei. Ik stapte de keamer út en kroaske as in dief de tsjusterste strjitten lâns. It wier krekt as fielde ik my forlegen en biskamme oer de hege ear om ín sa'n glean

pak troch it ljocht to stappen. Ik kaem in bítsje foar achten ín de maneedsje, hwer de nybakte skutters it eksersearjen leare moatte. Om acht ûre kommandearre in infanteri-ljutenant: »antrede." Fen de 120 of 130 skutters wierne in great fiftich fen allerhande stand, gelove en klaeyinge opkomd; der wierne bynammen forkate by, dy ín boargerklean komd wierne, omdat hjar pak yet ûnder snidershannen wier, wíls 't in oaren wer it forpofte om sels in pak to keapjen.

Op it kommando »antrede" postearden wy ús ín twa rigels, de greatsten foarop, de lítsten efteroan. In âlde skutter-sersjant plakte, ef ljeaver smiet ús torjuchte, wíls 't hy nou en den immen tasnaude, dy net krekt op sín plak stoe: »kan je dan godver.... niet zien, dat jou voorman kleiner is?" Ik hie tocht dat it by de skuttery hwet fatsoenliker tagíng as by de soldatery; dat hja ûnderskie makken twisken »burgers" en »negers," lík as hja ús wol neame; mar it foel my just net mei, moat 'k sizze. Do wy allegearre sa hwet to plak stiene, naem de ljutenant wer it wird en fortelde ús, dat er alle wiken tryeris jûns fen 8 oan 't 10 ûre ta, ín de maneedsje gelegenheid wêze scoe, om it eksersearjen to learen, tsien wike lang. Hy drukte ús op it hert, om foaral trou to kommen, hwent hwa nei dy tsien wike ôfeksersearre waerd, keam in de earste ban en hoefde mar ienris ín de moanne úttotsjen. De domkoppen moasten alle fiertsien dagen ûtrukke. Do waerden wy ín heapkes fen acht of tsien ôfdield en elk heapke krige in *instrukteur*. Nou scoe den de bear fen 't kjetting komme. Wy moasten ús gewear tsjin de mûrre oansette, op in rige stean gean, wíls 't ûs *instrukteur* in lítse oanspraek hâlde, dy omtrint hjirop delkaem: Hy wier net in rou en strang man, dy sín

»jongens" mei brommen en flokken it ekserseärjen leard. — Né! sín »principe" wier, om it er mei goedens en in moai praetsje ín to jitten. As wy nou mar bigripe koene en woene, den stoe hy er ús foar ín, dat wy earste bazen waerden. Do bigûn de grap: »geeeeft... acht! reeechts... om! voooorwaarts... marsch! op 't skou... der... 't geweer, op de plaats... rust! ensf. Us *instrukteur* wier in grappich en praetsk man. As immen it forkeard die, den wier it: »herstel!" en den fortelde hy ús, dat »herstelle" gjin »verstellen" bitsjutte. It lêste woe sizze »broeklaepje" ef sa hwet; mar »herstelle" wier: yette ris oerdwaen. Mei de nye spelling wier hy net op de hichte, sei hy, dêrom sei hy fen palm, ínpleats fen... fen... »ja! hoe heet dat ook maar weer...?" — »Decimeter!" holp ien fen de skutters him op de hichte. »Ja juist! dizemeter?" Sokke geastige setten, dy hy by bulten opdiste, wierne dôch wol alleraerdichst, oars net? Wis folle better as godver... en blík... Wy stoene alle ameryen »op de plaats rust," hwent ûs master wier in frjûn fen in praetsje, bynammen fen geastige pittige setten en grappige potsen en úttallen. Mar op sín tiid wier hy ek wer alhiel end al de meardere; as ien fen sín »jongens" hwet al to fry waerd ín sín útdrukkingen en de âfstân forgeat, dy er twisken in skutter en in generael... ik wol sizze in sersjant, bistoe, den wier it »basta!" Hy fielde sín mearderheid sei hy. Twisken beiden in líts grapke, dat koe; mar oars wer elk ín sín eigen rang en steat. En wy marsjearden wer hast oan de knibbels ta ín 't sân om. Sa gíng de jûn foarby; om tsien ûre wier 't ôfroan en gíng elk sín wegen. Do ik thús kaem en mín uniform tsjin boargerklean forwiksele hie (hwent oars wier ik bang, dat mín wiif bigûn to

kommandearjen: »voorwaarts... marsch!") fortelde ik hjar hwet der al sa hwet bard wier, en bynammen ek dy aerdige geastige setten fen ús *instrukteur*. Mar hja sei: »håld mar gau op mei dy laffe teltsjes; as jimme dat dêr leare ínpleats fen ekserseårjen, den is 't dûbbeld skande, dat jimme dy skoandere tiid mei dat Janklassenspil to siik bringe moatte. Scoe mín wiif ek gelík habbe, — hwet tinkt jimme?

II.

It wirdt, tinkt my, ek hast ris tiid. dat ik jimme it ien en oar oer ús kríchssaken meidiel, oars mochten jimme mûlk tinke, dat de skutter ín de twiskentiid sa kríchsuchtich wirden wier, dat er nou al as frywilliger ûnder de Russen tsjinne en mûlk op dit eagenblik in grouwe turk krekt in blauwe bean ín 't gat stjûrde.

Né, ik bin yet de freedsomme man fen altiid! Wy wirde nou al hele bazen ín 't ekserseårjen, kin 'k jimme sizze. Wy binne nou sa fier al hinne, dat wy ín twa gelederen, dat wol sizze, ín keppels fen sahwet tritich of fjirtich dapperen marsjeare en ekserseårje. It marsjearen woe ín 't earst net flotsje, hwent troch dat de skutters de gewearen yet allegearre lang net allík op it skouder lizzen hiene en de iene hwet minder kreftich op de kolf drûkte as de oare, hearde min soms by it »*rechtsomkeert*," sa'n wapengekletter, dat as min de eagen ticht kniep, min swarre scoe, dat hja elkoar mei de banjenetten it libben sûr makken. Wy habbe de lading ek al leard. Dat giet ín 17 tempo's en nou komt it er mar op oan, om mei tel 17 krekt it gewear wer by de punt fen de rjuchterfoet to habben, sûnder in biweging oer to slaen. Jimme gnískje allicht en sizze ín jimme sels: »nou ja, dat sco

ek hwet wêzze!" Mar eale lânsliuwe! stel jimme laeitsen mar út ta dat ús nye minskefordílgingsminister, de »rêstende skuttery" mûlk binnen koarte tiid ek oan 't gewear set. It moat tominsten wier wêze, dat sa'n lading, as min dat ín in skoft net dien hat, yen bare gau foreart, hwent in skuttersljutenant, dy it ien fen ús, dy it forkeard die, foardwaen scoe, koe it sels ek net klear spilje en earst do de *instrukteur* it him foardien hie, skeat it him wer to binnen. Is nou it gewaer laden (sa beare altiid, hwent der komt gjin koegel ín) den is 't: »leg aan," en den moatte wy elts mar in mikpunt kieze, dat trochgeans op in lange ef koarte skutter dy foar ús stiet útdraeit. In inkelde kear moatte wy fjûrje, mar den heart min fen sels oars net as it knakken fen de hoannen, hwent it is yet altiid sabeareboartsjen. Ik scil jimme nou al dy oare maneauvres mar net forklearje, hwent as de tiid komt, dat it commando: »Haye, draei dín gat hwet nei Pieteromme stek!" wer troch jimme stille doarpen klinkt en de protters troch it kletterjen fen 'e blanke banjenetten út binaudens op inkelde sjako's in wit en swart plak efterlittende, forskrikt ût de beammen fleane en hjar op it hoantsje fen de toer del sette, om jimme in *fûgelperspectief* úttofluitsjen, den is 't yet ier genôch, omdat allegearre to learen en den scille jimme wis út it djipst fen jimme herte suchtsje: »Zalig, toen wij nog rustende waren." Lík as by alle dingen, habbe wy by ús ek ínkelde ûnwilligen, ûnforskilligen en dommen. It giet dy lêsten krekt as wilen mín hûn, dy as ik tsjin hem sei: »Zit op!" op 'e rêch lizzen gíng. As hjar kommandearre wirdt: »links om!" den meitse hja: »rechts om," en as der roppen wirdt: »geeft acht," den geane hja »plaats rust" stean. Nou, den is 't bêst to bigripen,

dat de instructeurs en ús ljutenant-adjudant der soms koegels by wirde en net: wil je asjeblief, mijnheer? spílje, as der by it marsjearen gûden ûnder binne, dy, ín pleats fen as ferm út de kluten skettene kearels, mei »Brust voraus, Kopf in die höh, Augen zum Himmel" en mei in flinke trêd, der twisken ín bongelje krekt as in âlde knol foar in trekschip.

Us ljutenant wier den okkerjûns ek sa noartich, dat er ús driigde, dat wy allegearre ín 'e twade bân bljuwe scoene en dat er der minder op sjean scoe of min bihoarlik eksersearre, as, ho faek min de lessen bywenne hie. Nou scille jimme sizze: »it is net rjucht dat de goeden it mei de tsjoeden ûntjilde moatte en dat it er minder op oan komt, *ho faek* min by de lessen mankearre hat, as *ho* min eksersearret. Mar eale lânsliuwe, dat komt omdat jimme fen sokke militaire saken net it rjuchte bigríp habbe en jimme oprjuchte Friezen alles mei de jelne der rjuchtfeardichheid ôfmiette wolle.

Forliden snjûn moast de fjirde compagnie ínspectie hâlde ûnder de waech. Dêr stiene sa hwet in tachtich man lík as bûtterfetten op twa rigels, wilst de skuttery-officieren ús wapens en klean neiseagen.

Do waerden ús nammen ôflêzen; dy er net wierne krigen allegearre (?) in streekje, de sersjant sei, dat as der brân wier en de klokken bigûnen to klippen, wy allegearre ûnder de waech by elkoar komme moasten, mei oare wirden, wy hiene »brandpiket." Dat is ek al sa'n ûnding. Hwerom litte hja de soldaten dat net dwaen, dy dochs mei de siel ûnder de earm rinne en litte den de boargers elk for sín eigen have en gûd soarch drage as der brân is?

Dernei dripte de iene nei de oare ôf en ringen boarten de lítse jongens op it selde plak, dêr wy greate minsken in heal ûre to foaren boarte hiene.

As immen in nye post krige hat, den freget min al gau: »Nou! ho bifalt it jo ín jins nye bitrekking?"

En sa scille jimme my mûlk ek freegje: »ho bifalt jo it skutterjen?" Min man! tige min! Ik hab in bihoarlik rom gewisse, mar dit kin ik dochs mar net mei mín gewisse goed fine en oerien bringe, dat wy dy skoannere tiid sa deadsje moatte, om ús ín de moardnerskinst to oefenjen.

De moardnery »en détail," wirdt troch strange wetten sa folle mûlk de kop índrûkt, wílst it freechstik fen de moardnery »en gros" in bulte skrandere hollen beuzich hâldt, dy tinkt my hjar tiid better bistelden en fry hwet mear de tank fen it hele minskdom fortsjinnen, as hja hjar grize hierren praktisearren om ús op de iene of oare wize in bisteanbere frede to bisoargjen.

## III.

Wy habbe ús wintersliep út. Forline wike waerd ús oansein, om op moandei de 8 April »inspectie" to hâlden ín de manége, dat líkwol letter foroare waerd ín »Gymnastíkskoalle" — wis, omdat de tentoanstelling-bistjûrderessen ín de manége oan 't húshimmeljen binne. My tochte, ús »Superieuren" hiene dat foarôf wol witte moatten; hja hiene den de advertensiekosten fen de Ljouwerter krante en it advertensiebledtsje bisparje kinnen. Mar hwet praet ik nou ek wer — it komt ín »militaire zaken" ommers op in goune mear ef minder ek net oan.

Nou den, — hjoed neimiddei om healwei seisen moasten de skutters fen de 2e en 3e Compagnie »inspectie" meitse in de Gymnastíkskoalle. It gebou wier der líkwol net op ínrjuchte, om sa folle striders to bergjen, as hja tominsten hwet earmslach hâlde scoene. It spande der den ek

bjuster om for ús kríchskindige »Superieuren" — hja spilen it einlings klear. De skutters fen de twade klasse — in stik seis saun ín getal (ik hear net ûnder dat tal, hwent ik hab mín examen foar de 1e klasse lokkich ôflein) dy »twade klasskutters" wearden sa lang ín in keamer litten, hwer in pear fen hjarren de tiid koart makke habbe troch in sliepke to nimmen, wilst wy »learde skutters" mar oppasse moasten om ús mûle ticht, mar ús eagen goed iepen to hâlden by 't exersearjen, om ek net ín de twade-klas-kajút stoppe to wirden. In raer spil scille jimme wol sizze: »de learden yet mear leare en dommen sliepe litte," it wier folle better as 't riucht oarsom wier. Ja lânsljue, mar dat bigripe jimme wer net, dat binne skutterssaken en dy binne altiid in bîtsje oars as oars.

In earste-klasse-skutter fen de 3e compagnie, dy ìn sín wintersliep it exersearjen hwet skínde forleard to habben, waerd wer ín de twade klasse set.

Nou hawar, dat neam ik skande! It wier in man, dy mannich dûbeltsje slûpe litten en in bulte tiid to siik brocht hat, om forlinne winter it exersearjen ín de manége to learen, — immen, dy do nei ôflein examen ín de earste klasse pleatst is en dy nou wer tobek set wirdt, omdat er de »handgrepen" net goed ûnthâlden hat. Wol hy nou wer ín de earste klasse komme, den moat hy takomme winter op ny twa ef tryeris wíks út sin wirk wei rinne om to learen. As de wet ek sa ris handele mei dokters, apthekers, notarissen, abbekaten ensfh. en bygelíks in dokter, dy in patient ín de groun mastere, in aptheker dy om jild prikswiethout for kinine forkeapet, in notaris, dy sín procenten hwet al to heech oanskrûft, in abbekaet dy in pleitsaek forliest — as de wet al dy minsken, dy doch ek ienkear hjar examen ôflein habbe,

allegearre »degradere" woe, omdat hja de iene foar de oare troch missetten it biwiis levere habbe, dat hjar de »handgrepen" forleard binne — och, mín ljeave tiid — hwet scoene der den in bulte fen dy minsken in treppentsje leger to sitten komme.

Oer it algemein gong it exersearjen yet al ridlik goed (for in skutter bynammen), de iene joech de oare soms wolris in staet mei de kolf ef it bajonet, mar dat kaem meast dêrfen dinne, dat wy net folle earmslach hiene. Min bûrman stits Claudius Civilis hast mei it bajonet sín ienichst each út, as it glês hwer hy efter siet (it wier nammenlik in bíld fen Claudius Civilis, dat efter in list oan de mûrre hong) de pjuk net ôfkeard hie.

Do de excercitie ôfroun wier, waerd der »stilte" bromd en de sersjant-majoar lies ús de »order" fen de skuttery foar. Ik hab der inkele dingen fen ûnthâlden. It earste sahwet kaem hjirop del, dat it doel fen de skuttery wier, ús ín de »wapenhandel" to oefenjen. Sjuch! dat wird »wapenhandel" wol my mar net rjucht oan. Wier it bygelíks, »wapenhantering" den scoe ik my dea katoen hâlde, mar »handel" docht my altiid sa tinken oan keapmanjen — en ik leau nou just net, dat it wít fen de skuttery is, om ús op to lieden en oan to fokjen ta keaplju ín gewearen, sabels en oar moardtúch, ef om de kanonnefabrikant Krupp to Essen ín de fjillen to riden.

In in oar artikel stoe: »de eerste plicht van den skutter is »zwijgen."

My tochte oars, dat de *earste* plicht fen in skutter wier, om ín need it heitelân to fordigenjen en dat »*zwijgen*" ien fen de *lêste* plichten wier.

Hwet fierder stoe, dat as de skuttery ín de simmermoannen ín it lân exsersearre, nimmen sterke drank in

de patroantas habbe mocht. Ef min der fine koeke ef brette boltsjes in stopje mocht, dat hab ik net rjucht heard.

As in skutter troch siikte forhindere is om de lân-exercities by to wenjen, den moat hy foarôf in biwiis fen de officier van gezondheid fen it Bataljon oan de compagnie-commandant înstjûre — in biwiis fen in oare dokter wirdt net în oanmerkinge nomd. Hwet scil dy dokter in klanten krye! ik leau, dat ik him ek mar ta mîn húsdokter nim. Op it lêst waerd ús yet meidield, dat alle skutters fen 't simmer oan de »schietoefeningen" diel nimme koene, mar ik leau net, dat de oanrin bjustere great wêze scil.

Dêrnei wêrden ús nammen opropppen, eltse skutter krige in reglemint en wilst wy it gebou forlieten, like it my ta, dat Claudius Civilis yet in blik sloech op mín bûrman — in blik dy sprits: »Feintsje! hiestou my mín rjuchter each mar mei din bajonet ûtpjukt, den hie ik hjoed gjin eachtsjûge wêst fen jimme janklaesenspil!

Nou, frjûnen! oant maye. As de ky in 't lân komme, den komme wy er ek ín en den diel ik jimme wer it ien en oare mei.

## IV.

In mín lêste brief hab ik sein, dat as de ky maye ín 't lân kaemen, dat wy der ek ín moasten. Nou den! sa binne wy de 6e maye fen de skutstâl komd. Om 5 ûre de neimiddeis moasten alle skutters op it exercitieplein by elkoar komme. Klokslach fiif ûre joech de tamboer it teiken, dat wy ús ín 't gelid pleatse moasten. Eltsien moast mar meitse, dat hy sín eigen kompany foun. By it torjuchte setten fen de manskippen, foel der al ris in inkelde út, dy as preludium to djip ín de romer sjoen

hie en it gewear net goed mear hâlde koe sa 't hearde, mar de measten, sa wol de platte skutters as ek it kader, de ljutenants en sa fierder oan de heechste tûke fen de krichsbeam ta, wierne klear for de saek. It in 't gelid pleatsen gong yet al bihoarlik fluch fen de hân (for Ljouwerter skutters alteas) de waernimmende kommandant stiek sín blanke sabel heech ín de blauwe loft, de trommen en dêrnei de muzík foelen ín en de lange rige skitterjende sjako's en blinkende slakkestekkers kaemen ín bíweging, wílst de dragers derfen mei in fen krichsfjûr fonkeljend each en in echte skuttershâlding, onder frjûnen en mígen, wiif en bern, dy by honderten lâns de wei stoene, in ôfskiedswird ef blik tasmieten, in blik dy spriek: »Farwol! Farwol! mar net foar iwich!" Us kompany wier alhiel efteroan (net alhiel, hwent de skutters fen de twadde klasse, dos dy, dy der yet minder fen kinne as wy, wierne de alderefftersten). Wy koene fen de muzík sahwet neat hearre en nou kinne jimme wol bigripe, dat eltsien der sín eigen pas op nei hâlde, hwertroch min, ínpleats fen ien ferme pas to hearren, swarre scoe (as min de eagen ticht hie — dat sprekt) dat der in keppel hînders de diik lâns rounen. Us skutterymuzík is (sa hab ik tominsten wol ris sizzen heard — ik sels bin just net sa'n greate kenner derfen) by sokke gelegenheden net sa goed as Dunkler's. En dat is ek gjin niget, hwent ik seach der letter muzikanten by, dy ik nea as sokken kend hie, en ik tochte sa al by my sels: »scoene dy mannen op sa'n dei sa mar ín ienen in soarte fen in muzikale injouwinge krye, ef scoene der mar in stikmannich spílljue by elkoar klaud wirde om mar in great corps to kryen; op de selde menear as by greate sjongselskippen, hwer faek in hele bulte ûnder binne,

dy mei de mûle thicht sjonge, eft mei de mûle iepen heislike falsk sjonge. Nei in koarte »marsch" ef ljeawer »gekring" troch in skare fen manljue, frouljue en bern kamen wy einlings ín it lân oan. De divisie-commandanten kamen foar en krigen hjar »instructies" fen de commandant. Ik for my hâld it er foar, dat hja al lang mei elkoar ôfpraten hiene, hwet hja mei ûs ekserseärje scoene en hja hjar leske goed fen bûten leard hiene, dos, dat it mar for de foarm wier.

Nou bigûn dan de eksersitie; mar ik scil jimme de commando's mar net allegearre fortelle, alhowol dat for my just gjin swier wirk wêzé scoe; hwent wy moasten eltse kear wer it selde — fen foarren ôf oan. Moasten jimme den sa ínpipere wirde om it nea wer to forjitten, scille jimme mûlik freegje? Né, dat net! mar de oarsaek dat it »herstelle" eltse kear oer de griene weiden klonk, laei him oan ûs learmasters sels. Ef de divisie-commandant sín les forgetten hie, ef dat de bataljons-commandanten en fierdere sersjanten en korperaels sa stom wierne ef de eagen en earen fol heidebranderyriik hiene, dêr kin ik fen sels as platskutter net oer oardiele; mar dat it in eksersitie wier, der sels in rekrút de skouders for oplûke moast — dat stiet sa fêst as in mûrre! Den stiene wy wer mei de rêgen tsjin elkoar oan, as woene wy as »wapenbroeders" neat mei elkoar gemien habbe, om foart dernei tsjin elkoar oer to stean, as wierne wy skieringers en fetkeapers, dy klear stiene om op elkoar ín to hakken. As de skutters net wizer wêst hiene as de commando's fen de bifelhabbers, den wierne der grif in keppel ín de sleat rekke, hwent de rigle striders wier by it »zwenken" langer as it ein lân, dat hjar fen de sleat skaette en der waerd gjin halt commandearre. Hie

in infanterie-ljutenant it commando hawn, dy hie wis sein: »door de sloot godv....., jelui moet door de hel vliegen als ik het beveel!"

Nou! sa wreed binne ús chefs gelokkich net; hja seine der neat fen do de skutters ût eigen biweging ín de flotgêrzen »halt" makken. Us supérieuren leine eltse kear mei elkoar oer heap; de iene bigriep de oare net, hja harrewarren ín elkoar om, dat de fûgels forskrikt ín it blau fleagen, sels brûkten ef misbrûkten hja ûs ljeaven Hear's en sîn soan's namme slach op slach, as hja elkoar net fetsje koene. Ik kin net sizze, dat dat gekreau just bifoarderlik wier for de »discipline," hwent de skutters stiene soms to skodsjen fen laeitsen en hiene allerhânne smeulske praetsjes, as hjar chefs elkoar efkes it hier ûtkjimden. De »officier van gezondheid" kuyere ek în it lân om, mar hat for sa fier ik wit sîn ridskippen net brûkt en hat sîn jild dos fry hwet makliker fortsjinne as dat wy ûs skoandere tiid, ús eftermiddei forskuttere habbe. In it heal ûre skoft gongen de »officieren" în in tinte, wilst wy »skutters" de griene weide ta sitpleats en de blauwe loft ta seildoek for ljeaf nimme moasten. Alhowol ik jimme de lêste kear skreaun hab, dat der în it lân gjin sterke drank tape wirde mocht en de skutters it ek net în hjar patroantas mei nimme mochten, wier der by ôfrin fen it skoft dochs yet in dronkene skutter, dy ût it gelid wei moast. Hwer hy dat skipe hie, bigrîp ik net, in potsemakker sei, hy hie efkes în de officierstinte wêst. Lîk as oan alle dingen in ein komt, kaem der ek oan ûs eksersitie in ein. De muzîk kaem wer foarop en dêr gong de lange trein wer nei stêd în, wilst de skare minsken, dy by de wei en strjitten lâns stoe, yet oangroeid wier. Wy gongen de »Grachtswal" en de »Tuinen"

lâns (dy selde potsemakker sei, dat dit barde, omdat de waernimmende commandant op de »Tuinen" wenne) en waerden by de hinstestallen frylitten. De skutters wierne wirrich en de dei wier oan ein.

## V.

Wy habbe in swiere efternniddei hawn en lîk as in âld krîchsman nei de slach în sîn tinte sit om op sîn deade gemak (?) oanteikening to meitsen fen hwet der dy deis bard is, sa wol ik, wîlst ik mîn skutterspak for húsjas en pantoffels forruild hab, jimme wer it ien en oar meidiele en as den de tabaksriik út de lange piip statich în wolkjes om my hinne kronkelet, den forbîldsje ik my, dat it de krûddamp is, dy mûlik ús Ljouwerter skutters yet ienris în de noas lûke scil, as wy for de ear en bilangen (?) fen it ljeave heitelân op de fyand înbarne en dêrmei teane, dat al habbe wy it scjitten ek mar sa beare leard, wy dochs út ús sels witte, dat wy de loop fen 't gewear op de fyand oanhâlde moatte. Langlêsten sei in bîsfeint, dat as de Ljouwerter skutters ris sikerwier în 't fjûr kamen, dat hja hjar den mar deaienfâldich hâlde moasten, lîk as it op de exersities giet, him thochte den koe de fyand, as hy sokke fiks gediciplineerde krîchsmannen tsjinoer him seach ûnmûglik it laeitsjen litte — en hwa laket kin net scjitte — to minsten net mikke, dat sprekt as in boek. Mar ik dwael ôf. Hjoed neimiddei, de 3 Juni, binne wy for de twade kear în de slach — ik wol sizze: în 't lân wêst. Om fiif ûre wier 't wer: »antrede." It hong der earst al wakker în, om 't spil marsfeardich to kryen, mar it lokte dochs en hwet langer dat dûrre, hwat koarter wy în 't lân hoefden om to wadsjen. Dronkene skutters hab ik dizze kear net sjoen; dat kaem wis,

omdat it in de lêste dagen hwet dampich waer wier; den binne de minsken mûlik net sa toarstich as hwennear it sinnich en droech is.

De polisie hie wer drok wirk om de wei for ús to banen troch in skare fen nysgierrigen, dy ús, lîk as de foarige kear, ûnder allerhânne smeulske praetsjes, gekoanstekkeryen en skimpskotten oan it lân ta brochten. De twadde klas skutters makken ek dizze kear de efterhoede út. Do hja de foarige kear by it nei stêd gean in hiele poas efter de greate armée oansjouwe moasten, binne der in stikmannich út nidigens oer dy ûnrjuchtfaerdige hânnelwîze út de gelederen weirûn en nei hûs kroaske. Sa 't ik heard hab, binne dêrfen gûds for tsien gûne in de boete slein.

It is ek skande, dat hja dy twade klas skutters op sa'n menear negerje en dy minsken as kweajongens op in hoeke fen it lân exersearje litte, en hjar by 't nei hûs tsjean alhiel efteroan komme litte om troch jan en alleman útlake en biskimpe to wirden. De skuttery is al ûngelokkich genoach, hja hoeve it de boargers wrîchtich troch sokke dingen net sûrder to meitsen, hja krye der den yet folle mear it hekel oan en wirde hwet langer hwet ûnforskilliger. Us »superieuren" binne ek boargers lîk as wy — de iene is manufacturier — in twade is abbekaet — in thredde pompierhândeler ensf., mei oare wirden, it binne gjin mannen fen it krîchsfak en hja moasten dêrom ek ínsjean, dat it hjar plicht is om dy lêst, dy op de stêdsboargers leit, safolle mûgelik to forlichtsjen, inpleats dy troch sokke ûnsinnige ûtfinsels yet drukkender to meitsen.

De ky hiene spinasiebarrikades in it lân makke, wis om ûs in it springen to oefenjen! Ho lînich ek om dy bultsjes hinne draeid waerd — it naem net wei, dat der in hiele bulte skutters mei griene ondereinen thûs kamen.

Ta straffe sieten dy earme ky oan in stek fêstboun en moasten it oansjean, ho it krîchsfolk hjar skoander iten fortrape.

Ik frege in skutter nêst my, eft hy ek heard hie ef der binnenkoart ek in nye majoar by ús skuttery oansteld wirde scoe. Ik sei sa fierder, dat it wol folle aerdiger lîkje scoe as der in majoar op in hînder foar sîn krîchsfolts útried. Dêr sit him krekt de knoop, andere hy — de hînders binne tsjinwirdich fiersten to djûr en bokken to gemien — en ek to koppich; dy bisten habbe by tiden de kop wol ris hwet to leech en it gat to heech en den is 't in swier stik om sitten to bliuwen. Oer it ekserséarjen sels fâlt net folle to sizzen; ús divisie-commandant liet ûs bokselje — dat siz ik jimme. It »zet af 't geweer!" en »plaats rust" wier for ûs allike maklik en noflik as in fearren bêd foar in hantsjemier.

Us ljutenant hie leau ik in lîts bokkeprûkje op; hy draeide him, as der ris efkes lake eft praet waerd, sa nidich om en seach sa brimstich en swart, dat min der fen skrikke scoe. Hy frege in skutter: »denk je dat wij het voor ons pleizier doen?" As ûs bataljonsorder net sei »de bek hâlde," den hie ik him andere: »Wis man! for jimme plesier, oars hoefden jimme dat officiersposje ommers net oan to nimmen — it is gjin moatten, mar frye wille!"

Great scil de skrik wêst habbe, scille jimme wol sizze, do wy în de fierte de fyand oankommen seagen. Ja wis, — de fyand! In fiertich soldaten mei grîslinnenske broeken oan en lodden op it skouder kamen it lân însetten en in bîtsje letter trye ljutenants (dy hiene lîkwol gjin linnenske broek oan).

De Fransken! de Prusen! klonk it troch de skuttery-

gelederen. It gong líkwol net op in kryen — ûs waernimmende commandant spriek in wirdsje mei de ljutenants en skínt hjar ûnder it each brocht to habben, dat as hja net goedskiks weromkearden, hy ris teane scoe, dat al wierne ûs patroantassen ek leech en de slakkestekkers stomp, wy líkwol net bang wierne for in hanfol Bulgaren, dy net ienris gewearen — ja sels gjin heaforken hiene, mar mei lodden en slaeyen biwapene wierne en hjar holle ta in smoarch gríslinnensk pak útstieken, ínpleats fen lík as wy mei ús gledde knopen en blinkende sjako's en gewearen ín de sinne to skitterjen as ljeavenhearsingeltsjes.

Tominsten hja dripten wer ôf.

Fen it healûre skoft waerd goed brûkme makke, min koe sjean, dat de manskippen wirrich wierne, hwent de measten laeyen ringen, sa lang as hja woechsen wierne, oer it griene fjildtapít.

Foar acht ûre wierne wy al wer ín de stêd en waerden op de lange piip fen skutter wer frije boarger.

My thochte, as hja de twadde-klas skutters straffe wolle, omdat hja de frywillige wintereksersities ín de meneesje net bywenne habbe, den moasten hja hjar nei Tsjutsklân stjûre om keizer Wilhelm ta »earewacht" — ik wol sizze — ta »liifgarde" to tsjinjen; hja scoene den wol leare om op hjar iepenst to wêzen en my thinkt, nimmen scoe it den mear weagje om op him to scjitten.

## VI.

Yet in pear kear nei it lân en den habbe de skutters hjar simmersjouwery wer dien, en ik wol leauwe dat der net ien ûnder ús is, dy der rouwich om wêze scil, dat hy sin pak mei glêdde knopen en de moardtugen, mar

meast yet him sels, de winterråst jaen kin. It »brand-piket" jout just net sa hiel folle drokte, tominsten as der gjin mear brånnen komme as tsjinwirdich en der mei de merke net wer in stikmannich kreammen in ljochte lôge komme.

Forline moandei, de 1e Juli, habbe wy ús trêdde lânreis makke, mar it het net hiel lang dúrre, hwent it tafal woe, dat it Harmonie-orkest út Grins in concert in de prinsentún joech en nou habbe ús superieuren wis meilyen mei ús hawn en tocht, wy scille mar hwet koarter eksersearje, den kinne de skutters yet fen de musík profitearje. Der wieren ek al wer skutters, dy seine, dat it koal wier dat hja it om ús diene, it wier allinne om hjar sels, en hja founen it forkeard dat dat concert hjar heger laei as de skutterseksersitie, mar dat scille dy skutters wol mis habbe, scoe it net? Né, ús superieuren habbe it wis om de skutters dien en net for hjar sels, — dat mei min fen sokke mannen, dy it kriichsfak sa foarsteane dochs net tinke — oars net?

De eksersitie gong tige min, tominsten by ús kompany. As it sa foart giet, kinne wy der op it lêst gjin bit mear fen, hwent — ho briik! — wy leare eltse kear efterút inpleats fen foarderingen to meitsen. En dat for greate minsken! — is 't net in skrik? It leit him minder oan de skoalbern as wol oan de masters, de lêsten wis to folle op hjar kriichskinde fortrouwende habbe hjar les net goedernôch instudearre en jouwe forkearde kommando's. It barde tominsten, dat ús ljutenant in kommando fen ús divisie-kommandant for ûnútfierber forklearre, en — it wier ek sa — wy moasten »herstelle." Us sersjanten bigriepen de kommando's ek lang allegearre net goed, wy gingen sims in hiel forkearde kant út en wierne wit

ho fier fen elkoar ôf, as wy in »gesloten colonne" oprukke moasten.

Dat ús kommandant de divel wol ris efkes inkrige as hy seach, hwet forkearde útwirking sin bifel soms die, dat is fen sels. »Blijf dan toch tenminste staan," sei hy nidich tsjin in sersjant, dy ús in forkearde biweginge meitse liet, en as in trouwe útfierder fen sin masters bifel kommandearre dy sersjant earst súntsjes mar letter mei in forse stimme: »Staan blijve!" Ik leau nou oars, dat dat in hiel nymoadrich kommando is; ik hab tominsten net witten, dat »staan blijve" in »militair commando" is. — Den prottelen en flokten ús learmasters elkoarren út, just net sa hiel lûd, mar dochs sa dúdlik, dat de manskippen it wol forstean koene, dat it in aerd hie, wilst de skutters hjar ta de teannen út formakken en it laitsen der ta diene.

Nou tinkt my, dat as de boppenmaster altiid mei de ûndermasters en kwekelingen oer heap leit en hja ien it selde ding op forskate menearen útlizze en forklearje, dat de bern den hjar sels ôffreegje moatte: »hwa het nou gelik — hy dy *ja* seit of *né*? En den kin it wol net oars, tinkt my, of dy bern moatte ta it bislút komme: »hja witte der allegearre neat fen" en forlieze sadwaende it respect, dat sa breanedich is, scille de lessen frucht jaen.

Sa 't ik heard hab, wolle der fen ús superieuren rintenierje, dat wol sizze, hja habbe of wolle hjar ontslach oanfreegje. Of dat wier is wit ik net, ik as skutter bimoei my net sa folle mei de saken, dy min masters allinne oangeane — it past in feint net om altiid de noas in sin hearskip sin spillen to stekken, — mar it scil my dochs binye hwet der fen oan is. Om min part leine hja allegearre de foarke del — den hiene wy ek healjoun,

hwent fen sels — as der gjin oanfierders binne, den forfalt it leger ek. Jonge, jonge! hwet scoe dat in oerwinninge wêze, as de mare troch ús låntsje klonk: »de Ljouwerter skuttery is ôfskaft, omdat nimmen officier — kaptein of majoar wirde wol."

En as hja ek ris hearre koene, ho de skutters faek oer hjar praetten — lang net altiid op in priisjende menear — den scoe mannichien ek in him sels sizze: »ik freegje min ûntslach — ik forpof it langer om troch min meiboargers útlake en bipraet to wirden en dat alles to wille fen dy skuttery.

En den scoe ik as ienfåldich skutter him wol de hân drukke wolle en sizze: »jou habbe gelik, minhear! jou binne op de rjuchte wei — mocht jou foarbild neifolginge fine, den koene wy mei gauwens sjonge:

»Wy ha as bern gjin masters mear,
  Nou slúte wy de skoalle;
Oan kant de sabel en 't gewear
  It glêdde pak forroalle.

. . . . . . . . . . .

Klonk sa troch hiel it lân 't bifel:
»Soldaten — liz de wapens del!"

## VII.

Forline moandei de 5e fen disse moanne moasten wy ûs 5e lânreiske meitse, mar de moarns reinde it en do habbe ús superieuren bisletten, om de manskippen, en mûglik ek hjar sels, mar net oan it gefaer fen as såltmantsjes wei te ranen of hjar in kjeldskipery op de håls to heljen bleat to stellen, en de reade flachjes op de nytoer joegen ús it teiken, dat de reis in wike útsteld wier.

Der wierne ek skutters dy mienden, dat de ekseraitie útsteld wier, omdat der in bulte skutters en ek superieuren hjar skoen by de makker hiene, troch dat hja de hakken der in de moaye dagen ûnderwei boksele hiene; en dy nou hwet lang ûtbleauwen, mûglik omdat de skoenlappers de Ljouwerter merke yet net alhiel ût de lea wier.

En in skutter, mar bynammen de oanfierders fen it spil, moatte op fikse hakken stean, dat liket folle kearelhaftiger, oars net?

De neimiddeis waerd it thige moai waer, mar do wier it to let om it to foroarjen. Jister scoe it den wêze. De loft gniisde ús al hwet swart oan, mar ús oanfierders woene hjar wis net op ny troch de natûr by de noas pakke litte, alteas de foarstelling gîng troch. Mar nou skînde memke natûr doch yet ris efkes teane to wollen, dat hja ûs en ûs mearderen wol op ûs forguld pakje speye doarst, hwent do de lange rîgle skutters de trommen en muzik efterneibongele (it is hwet in raer wird »efterneibongeljen", mar ik scoe jimme ûnwierheid fortelle, as ik skreau »marsjearen"), om nei it lân to gean, bigûn it ferm to reinen. Do wy in it lân oankamen, rôp de kommandant sîn officieren by him, om to birieslagjen, ef wy trochskutterje scoene ef net, mar sjuch! dêr kaem de sinne wer troch de wolkjes kîpjen — en dat joech moed; de kommando's klonken mei gauwens oer it fjild.

De kommandant joech ûs ljutenant bifel om net to folle in it gêrs om to marsjearen, wis omdat hy bang wier dat er skutters mei skoensoallen fen tsiiskoarsten ef pompier by wierne. Al wier dit nou ek gjin bifel fen »militaire gehardheid" kristelik en minskelik wier it dochs, oars net?

Fen it ekserseärjen kaem net bjustere folle. Under allen moasten wy ek »Carré formeren." By disse »manoeuvre" meitse de skutters in fjouwerkant en komme mei it front (it foarein) nei bûten to stean, wilst de oanfierders der fen binnen în komme to stean en hjar efter de skutters forskûlje. Ien fen ûs seksiekommandanten like it sa 't skînt to kweajongeshaftich ta, om efter in brede skuttersrêch biside to krûpen, alteas hy bleau bûten it »Carré" en earst do de skutters him seine, dat hy him net sa ûnnedich oan de sabeare koegels bleatstelle moast en dat hy in bispritsen plak fen binnen în de skutters-rêch tinte hie, stapte hy ek în de omheininge.

By in oare kompany roun it spil alhiel în de bulten, hwent troch in forkeard kommando formearden hja in Z în pleats fen in fijouwerkant (dat is wel geen ongeluk, maar 't hindert je toch). Gelokkich, dat it mar sabeare boartsjen wier, oars hie it raer foar de hearen komme kind.

Min bûrman sei, dat de Ljouwerter militaire-aep der gjin kâns op sjoen hie, om fen de Ljouwerter skutters fatsoenlike kriichsljue to meitsen; hja wierne al to folle oergroeid, hie hy sein în sîn apetael, en as it den net goed gîng, seine de minsken tominsten dat it in »apespil" wier. Dêrom woe hy mar ljeaver »merkegenerael" bliuwe.

Dat lîtse aepke hie it mûglik wol ris probearje wollen, mar dy wier to lîts — en to gefaerlik, — dy koe de manskippen de eagen wol ris ûtsjitte as 't him net nei 't sin gîng, lîk as hy op de Ljouwerter merke in jonge it each ûtpikt het. Ik draeide mîn bûrman de rêch ta, — hy makke sokke rare forgelikingen, dat it my al to mâl gîng.

Us weromreis gîng lâns de Grêftswal en de Túnen. Hwerom scoene wy dat lange ein to rinnen habbe? — frege ik mîn »wapenbroeder" oan de oare kant. Om twa redens andere hy; foarearst om ek oan de oare kant fen de stêd sjen to litten, dat in Ljouwerter skutter om waer noch wîn jout, en in de twadde pleats, om oan famîlje en bikenden to teanen, dat in skutter folle better en fermer marsjeart op stevige skoen mei fikse hakken der ûnder, as op hoasfoetlingen lîk as in olifant.

## VIII.

Wy binne thús en for goed thús, hwent wy habbe hjoed ús lêste simmerreis makke. Om healwei fiven moasten wy »aantreden" en healwei achten klonk it ljeaflike »ingerukt" ús in de earen. Us »superieuren" habbe ús net ienris bitanke for al ús moeite en wy habbe hjarren dêrom ek net bitanke for hjar learsomme lessen in de edele skutterskinst. Fen de eksersitie, it gebosel nei it lân ta en in it lân scil ik jimme mar neat sizze, ik scoe den âld nys fortelle moatte. Allinne wol ik jimme meidiele dat wy in oare divisie-kommandant hiene by ús fierde company, in kearel, dy sin bidroefd bitsje kennisse fen it skutteryfak skinde forblomje to wollen troch allerhânne laffe en neat om de hakken habbende oanmerkingen. As hy ris hearre kind hie, hwet ljeaflike bynammen en earetitels de manskippen him joegen, den hie hy him wis de fraech dwaen moatten: »binne dy skutters allegearre sa ûnrjuchtfeardich in hjar bioardieling ef meitse ik my sels troch min laffe neatbitsjuttende praetsjes ta sa'n minne kearel? En ik siz mei alle skutters, dat sokke mannen hiel geskikt binne, om de ûnwilligens en de

ôfkear fen de skuttery yet greater to meitsen. Hy skint to mienen, as hear en master oer in troep slaven to gebieden, en forjit, dat wy allegearre boargers mei elkoar binne, hy allike goed as wy.",

Ien fen de skutters miende, dat it jammer wier, dat de deastraffe ôfskaft wier: hy hie in geschikt man wêst for stedsboal, woe hy habbe.

En nou, achte lêzers fen it Fryske Folksbled, is ús skutterslyen for dit jier lokkich út, en freegje ik jimme op it hert ou: »Habbe jimme nou net in heech tinkbild fen de Ljouwerter skuttery krige, moatte jimme net de hoed for ús ôfnimme? Nei it jinge ik jimme sa meidield hab (en ik hab jimme de suvere wierheid skreaun), moatte jimme den net forwachtsje, dat, as it ûngelok al ris woe dat ús lits lântsje mei in oar rik oan it bakkeleyen kaem, dat wy skutters den in earepleats in de rangen for it goede rjucht en de fryheid fen it heitelân innimme scoene?

Ef scoene jimme tinke dat wy neat mear mans binne as in like greate heap folk mei heafoarken en kneppels?

As jimme ús ris eksersearjen seagen, den scoene jimme wis laeitsje, de skouders oplûke, mei de holle skodsje en sizze: »better neat as sa!" En hy het gelik, dy sa sprekt Us skuttery (net allinne hjir, mar in de measte stedden) is sa'n great ûnding, sa'n forteaninge dy gjin heale cint om 'e hakken hat, dat it in griis is, dat der jild for útjown en de kostlike tiid oan forgriemd wirdt. Us mearderen, fen de korporael ou oan de majoor ta, witte for in graet diel gjin bit fen de eksersitie en itjinge fierder oan it kriichsfak forboun is, ou. Oan hjar pakje en lange degen kin min sjin, dat hja hwet mear binne as platskutter, mar as min allinne op de kennisse fen it fak ôfgean scoe, mochten follen ûnder hjarren wol »ûnder-

plâtskutters" neamd wirde. En gjin wûnder ek, hwent it is hjar fak net, hja dogge it mear for de aerdichheid en as hja officier binne, hoeve hja gjin skutter to wêzen. It wier better, dat de regearring de hele skuttery ôfskafte, mar wol min dy al bihâlde, lit hja der den ek hwet goeds fen meitse. Litte hja korporaels, sersjanten, officieren, ens. út it leger by de skuttery oanstelle; minsken dy ûnôfhankelik fen de maetskippy binne (in in sikere sin altiid, hwent hja binne de in bidroefd bitsje dwaende djûre kostgangers fen it folk) en dy dos net hoeve to freegjen: »is dy ef dy skutter sims ek in klant fen mines?" mar mei strangheid to wirk gean kinne, omdat hja fry tinke meye: »ef jimme heech ef leech springe, ûnderhâlde moatte jimme ús dôch." Den kin der yet hwet goeds fen de skuttery komme, hwent it leit him net oan »net kennen" mar »net wollen" troch minne lessen. Lit it lân dy »supérieuren" dêrfor bitelje (op jild komt it by de moardenarykinst dochs net oan), hja koene den allicht ût dy fortsjinsten winters ris koal mei ierdappels ite, mei in klobbe »skutteryspek" der in, hwet in hiele bulte fen hjarren nou wol ris de noas foarbydraeye scil, en koene wy in de simmer út sa'n stevige mage mooglik ek in kreftich kommando forwachtsje. Mar as it nou dôch net op jild oankomt in dy saken, hwerom den de rêstende skuttery ek net oan it gewear to setten? Is it net ûnrjuchtfeardich, dat wy in de stêd jild (de skutters moatte hjar sels in pak for in 50 goune oanskaffe, hja wirde dêrta twongen) en tiid opofferje matte, wilst dy op it lân en in de doarpen der fry fen binne? As *dy* den tominsten mei elkoar ús skutteryklean bitellen en *wy* eksersearren, den die elk der hwet ta en mocht it yet sahwet hinne bruye. Mar de iene ûnderdaen for ezel

drave to litten, wilst de oare as hear op it kret sit en op de keap ta yet laket om de bokkesprongen fen it ezel, dat is ûnrjuchtfeardich, siz ik.

It komt my hjirby altiid in 't sin fen dy boer, dy twa soannen hie, dy beide út fryen gongen. De iene (heite popke) sette sneinneimiddeis, as hy út fryen scoe, sin efterwirk op de moaye grouwe brúne rún, en heit joech him sels jild mei for de tolhikken en in healfleske »crême de rose", wilst de oare (heit sin wriuwpeal) nei sin jounpiseleryplak bokselje koe, net allinne — mar sels sin eigen skoen bitelje moast.

Ik hab just net bjustere folle winsken (dat jout dochs gjin bit), mar ien winsk wol ik jimme dochs efkes meidiele.

Sjuch! ik woe graech, dat ik it yette bilibje mocht, dat alle lânnen fen Europa hjar legers ôfskaften — soldaten — skutters — de hiele troep! As ik den min âlde »wapenbroeders" dêrnei hjir boppe ris oantreffe mocht, den scoe min earste foarstel wêze: »Kameraet! lit ús út de harsenpannen fen ús forsleine (?) fyannen in fikse slok drinke op de foarútgong fen it minskdom — hja habbe de soldatery ôfskaft, dos frede op ierde"! Mar hjiroer in in oare brief.

## IX.

Oan it slot fen min lêste skuttersbrief skreau ik, dat ik it yet graech scoe bilibje wolle, dat alle lânnen fen Europe hjar legers ôfskaften. As ik den min âlde »wapenbroeders" dêrnei hjir boppe ris oantreffe mocht, scoe min earste foarstel wêze: »Kameraet! lit ús út de harsenpannen fen ús forsleine fyannen in fixe slok drinke op

de foarútgong fen it minskdom — hja habbe de soldatery ôfskaft, dos frede op ierde! Ik hab do ek forspritsen, om der letter ris in wirdtsje oer skriuwe to scillen. Do ik nou it *Frysk Folksbléd* fen de 23 Maert in hannen krige, lies ik der ûnder allen in stik in fen »Romke." Ja Romke! jo rik ik jerne de hân! Jou habbe wol gelik — it is tsjinwirdich in minne tiid — in tige minne tiid for hast alle stânnen in de maetskippy. De útjeften binne by in hele bulte minsken lang net in oerienstimming mei de ûntfangsten en as mannich net in fixe reef in 't seil docht, den kin it net útbliuwe ef it wirdt yet folle minder as it nou al is. De riken sitte for de greatste part djip in de skild, de boaijem fen de schatkiste gniist de jildministers spookhaftig oan; der moat mear jild komme — knappe koppen moatte al wer nije bilêstingen útpraktisearje en it earme folts — al blinkt ek de boaijem fen hjar *eigen* skatkiste hjar tomiette — it earme folts moat al wer djipper in de bûse taeste en hjar sûr fortsjinne pinningen op it alter fen it heitelân offerje; inpleats dat er alles in it wirk steld wirdt, dat hjar mei de mindere ûntfangsten en fortsjinsten ek de lêsten forlichte wirde.

O! njuggentsiende ieu! — ieu fen forútgong en biskavinge — dou wirdste priisge, romme, troch dichters bisongen, mar ús neiteam scil fen dy sizze, datstou in in hele bulte dingen in appel wierste, mei moaije reade bliere wankjes, mar fen binnen troch rûpen fornield en tofretten. Ja! wier is it, dat de lêste tiden rik — hiel rik binne oan útfiningen, dat min in 'n hiele bulte dingen de forútgong mei de finger wol oanwize kin. En dat moat ek wol — dat kin net oars, tiden en omstânnichheden bringe it mei; de foarûtgang is in machtige

stream, dy sa åld as de ierde is, bistien hat en troch gjin domperskreft ea to kearen wêze scil. Mar ús njuggenstiende ieu hat ek wol goed hjar skaedside. It biskaefde Europa wirdt freeslik tamtearre troch oarloggen— it bloed fen tûzenen en yet ris tûzenen kreftige mannen, meast in de bloeitiid fen hjar libben, wirdt opoffere oan »nationale eer (?)", ûnfordraechsumheid ef earsjuchte fen keningen en foarsten tsjín en ûnder elkoar. De kranten binne alle dagen opfold mei moardtidingen. En as hiene de lânnen fen Europa yet net genôch mei en tsjin elkoar to dwaen, sa wirdt hjar geskut sels nei oare wrâlddielen oerplante, om dêr ûnder de wilden, dy op de frijheit fen hjar groun allike folle priis stelle, fornielinge en dea to forsprieden.

Ho folle ûngelok bringt dy heislike oarlôch al net to wei, net allinne for it eagenblík, mar ek for de opfolgjende jierren.

Ho mannich âlder bitruret bûten it forlies meiskien fen sin bisittingen, de dea fen sin soan of soannen; ho mannich earm minske forlear in hjar kreftige soune jonge — hjar hertlap — hjar alles — hjar hope en treast — en faek meiien hjar kostwinder, ho mannich jong wifke wachtet mei eangstme en in bange forwachtinge op tidinge fen him, mei hwa hja mûlik earst foar koarte tiid troch it houwelik forboun waerd en kwint langsum wei as in blom, dy net mear troch it sinneljocht bistriele wirdt, nou hjar einlings de freeslike tinge in de earen klinkt — dat er net mear ûnder de libbenen is.

Earme — earme minsken! — ik kin 't my bêst bigripe, ho it jimme to moede wêst het en wêze scil, as de libbenstrie fen jimme lieafste — fen jimme greatste skat, troch it fornieljende moardtúch forbritsen waerd. Jimme

forlearen folle, mar dochs net ienris safolle as hja, dy hjar bern kreftich en soun foartgean en him mei tohoude ef toskettene lea, sa 't er de jierren, dy er yet to libjen hat, as in in earme lijer aeklik slite moat, werom krije. Frjemde, oanstekkende siiktmen, dy faek ûnder de oerbleaunen ta oermitte fen ramp in slachtinge oanrjuchtsje, binne fierder it gefolch der fen.

In heale ieu letter scil min yet oeral de gefolgen fen dy minskefordilginge sjen kinne.

As der ea op de wrâld in ûndier bistien hat en yet bistiet, dat it measte kwa oanrjuchtet, den is it sûnder twivel de oarloch — dat scil eltsien my tastimme. Dat ûndjier moat de wrâld út, alteas safolle mûlk ûnskeadlik makke wirde, en dêr is in de earste pleats nei min insjean mar ien trochtaestend middel for — dat is — min moat it bist in mûlbân omdwaen en him sadwaende de mûglikheit om to biten binimme — de soldatery moat ôfskaft wirde! — In de earste pleats scoene de miljoenen, dy der nou oan opoffere wirde, torjuchte komme in de hannen fen it folts, dat al fjirsten to folle oan alderhânne bilêstingen opbringe moat — de soldaten dy in fredestiid mei de siel ûnder de earm omrinne, hjar skoandere tiid deadsje en faek as flinke oppassende jonges ûnder tsjinst geande, as loaije, oan alle kanten in de groun bidoarne omrinders wer thûs komme, koene hjar tiid den frij hwet better bistelle en sadwaende scoe it dûbeld foardiel oanbringe. Mar it fornaemste is, dat den it bloed fen freedsumme iverige folken net hoefde to streamen for de earsjuchte fen keningen en keizers ef for de faek neatbitsjuttende en mispleatste »nationale eer," hwent as der gjin legers wierne, koe min ek net oarlogje — dat stiet as in peal boppe wetter!

»Gelegenheid baart genegenheid," seit in hollânsk sprekwird. In kening, dy oer in great leger to beschikken hat, scil earder oarloch siikje, as ien dy dat net hat.

De lânnen dy in frede libje, libje in in »wapene frede." Alles liket by it »militairisme" binefter stean to moatten; lânsrejinten forskine by »officieele gelegenheden," net klaeid as freedsumme boargers mei in »zwarte rok," né! de »militair" strielit yen by de earste eachopslach út de blinkende knopen tomiette — greate legers steane klear om sa 't liket elts eagenblik in 't fjûr to moatten en it giet dêrmei as mei de moade: de iene wol net minder wêze as de oare en sa waext it tal striders al oan en oan, op kosten fen it folts, dat mar soargje moat, dat it jild der for komt en dat op de keap ta hjar soannen hjar bêste kreften ôfstean moat om it fjur oan 't barnen to hâlden. Lânnen, dy bloeijend en rik wêze koene, komme al djipper en djipper in de skilden, it folts wirdt earm en ûntofreden en dochs leit de skild for in great diel oan hjar sels.

Inplaets fen as út ien mûle to roppen: »wy wolle de soldatery ôfskaffe" — wy wolle, inpleats fen ûs bern for de greate moardnerskinst op to lieden, hjar oan it wirk sette om de foarútgong en wolteart fen it lân en de maetskippij to bifoarderjen' inpleats fen »afgevaardigden" nei de keamers to stjûren, dy fen dat stelsel útgean, riuchtsje in ús lân sels driuwers »bonden" op, om it kriichswêzen yet heger op to fieren, wolle hja eltsien soldaet meitse — ôfskaffing fen »remplaçanten."

Mar lokkich bisteane dy »anti-dienstvervangingbonden'' for fierwei it greatste diel út minsken sûnder bern, âlde »gepensioneerde" kriichsmannen, driuwers, dy oaral »Pietsje de foarste" wêze moatte en hjar troch it op-

riuchtsjen fen alderhânne dingen namme miene to meitsen, en al sok soarte fen minsken, dy der sels neat ef net folle mei to dwaen habbe en by hwa it »algemiene bilang" for «persoanlik bilang" ûnderdwaen moat: ljue, dy it giet as de biddeler, dy ropt: »eigendom is diefstal," wol wittende, dat hy sels der dochs neat by to forliezen hat. Fierwei it greatste diel fen it folts en wol dat diel, hwer it 't meast op oan komt, tinke der wis oars oer en scoene ljeaver sjen, dat de soldotery ôfskaft waerd as dat der yet mear oan to koste lein wirdt. Né! wy moatte gjin *forbettering* fen de stridkreften, wy moatte wirkje op *ôfskaffing!*

En hwèrom scoe ús lântsje it leger net ôfskaffe kinne? Scoene ús machtige bûrljue ús net oanpakke doare om it hantsjefol striders, dat wy tsjinoer hjar greate legers stelle kinne? Né! dat scil it gefal net wêze, hja scoene ús rik lântsje allegearre wol graech habbe wolle, mar de iene doar net om de oare, en dêrin leit krekt ûs kreft en net in ûs lits legertsje.

Nederlân is in fleskbonke, dêr trye greate hounen mei gleane eagen op lizze to longerjen, mar as de iene der in stap hinne docht, bigjinne de beide oaren to brommen en sa bliuwt de bonke rêstich lizzen. Nou koe min wol hinne gean en sette by dy fleskbonke in lits hountsje op 'e wacht, mar min koe dat allike goed neilitte, hwent as it dy dôgen dochs om kryen to dwaen wier, scoene hja de bonke ût freze for it litse hountsje dochs net lizze litte! Nou sjuch! dat hountsje is ûs leger! Sa goed as dat hountsje by de fleskbonke wei koe, sa goed kinne wy ús legertsje misse; wy bliuwe der allike sterk en allike swak om, en it scoe in greate segen for ûs lântsje wirde; den scoe de skiednis ús ienris as in folts oanwize,

dat ín greate stap op de baen fen foarûtgong en biskavinge dien hie en sooe dy tiid yet ûneinich folle romriker for ús wêze, as do 't ús folk mei in biezem in de mêst foer, ta teiken, dat hja de sé fen fyannen súvere hiene.

Dêrom minsken! mei elkoar de hannen oan 't wirk: stjûr »afgevaardigden" nei de keamers, dy de legerôfskaffing tadien binne, litte bikwaeme infloedrike mannen in boun oprjuchtsje to ôfskaffing fen it leger en as den it folts as út ien mûle de winsk to kinnen jout: »wy wolle gjin soldatery mear!" den scil it der wis ek ienris ta komme. Mar den ek in algemiene, kreftige iendrachtige meiwirkinge — hwent »iendracht makket macht" — Romke en de skutter kinne it mei hjar beiden net klear spilje.

## X.

In de earste pleats scil ik sa goed mûlik in andert jaen op it skriuwen fen mynhear Z. oan Romke en de Skutter, *Fr. Volksblad* 13 April. Sjuch, minheer Z.! jy binne it alhiel mei ús iens, dat de oarloch in »onding" is, dat it allermeaste ûnheil in 'e wrâld brocht het en yet bringt. Mar ek alline *dèrin* kuijerje jy mei ús op it selde paedtsje, hwent jy wolle *forbettering* fen striidkreften en wy wolle *ôfskaffing*. Dat het safolle fen elkoar as sinken en fleanen. Ik bin fen miening, dat min it ûndier »oarloch" de kop inbûkje, it ûnskeadelik meitse moat. Min moat it bist fen al sin kreften biroafje, dat it machteleas der hinne leit en net, lik as jou wolle, it troch frisk en better foer, dat de mêsters in heisliken jild en opofferingen kostet, yet sterker en kreftiger meitse en it just dêrtroch in staet stelle om freedsumme,

iverige folken in sin moardkloeren to forgriemen. Ik wol jo graech tastimme, dat ús leger dêr better, ja folle better troch wirde scoe, as de »algemeene dienstplicht" hjir infierd waerd, dat it »zedelijk gehalte" fen it leger der ek by winne scoe, hwa scoe dat ûntkinne wolle?... mar it bliuwt by my yet altid de greate frage, ef al dy forbetteringen en de bjuster greate opofferingen, dy it Nederlânske folk him dêrfor scoe getreaste moatte, wol genôch sjedden oan de dik bringe scoene, om ús lântsje dêrmei, sels tsjin oermachtige fijannen, to biskermjen. Scoe ús lântsje, al hiene wy nou wezentlik in leger, dat klonk as in klok, wol in steat wêze, om ien fen ús greate bûrljue ôftowarren? Ik leau der neat fen en to minsten net, as (lik as jy in jou skriuwen sizze) dy trye greate hounen *meielkoar* oerienkaemen, om ús intopakken en elts in brok der fen to bihimmeljen.

Scoe it lits hountsje de fleskbonke den ek yet tsjin dy trye greate dôgen, dy nou net tsjin elkoarren bromme scoene, mar forstânnich oerienkomd binne om mei it each op »better hwet as neat", hiel broederlik elts mar in stik der fen to nimmen, fordegenje en biskermje kinne? Né, den alhiel end al net, scil elts sizze moatte en jou ek, minhear Z. As min in swak en hiel licht boud húske het, dat mei moai stil waer wol stean bliuwe kin en forteaninge meitse, mar dat min foarút wol birekkenje kin, dat omfalle moat, sa gau as der in stoarm oanbrûzen komt, den scil nimmen sa gik wêze, om der in om to timmerjen en der in bulte oan to koste to lizzen,— né, min smit it ljeaver nei de groun. En dat is ek forstannich; it scoe dóch weismiten jild wêze. Sa ek mei

ús leger! As wy dochs net tsjin oermachtige fijannen op kinne, al sette wy ús ek noch sa to skrep en to kear, hwet scille wy ús den sokke swiere opofferingen en kosten getreaste. om de stien langer boppe wetter to hâlden. En dat wy ús by need net steande hâlde kinne, dat stiet by my moai fêst, allike fêst, as dat in jonge (hy mei ek noch sa goed in de fjuchterskinst bidreaun wêze) it nea tsjin in kearel úthâlde kin. Dat min ús der earder om inpakke scoe, as wy gjin leger hiene, leau ik ek net, hja scoene it om ús hânfol folk net litte. Folle earder koe it ús den wol ris gean as it swakke warleaze slachte, dat just om sin *swakkens* troch de sterke, de man, ûntsjoen wirdt en sels biskerme, en scoe in ús *swakkens* ús *kreft* sadwaende wol ris lizze kinne.

Dat de greate riken hjar lègers yet net ôfskaffe kinne, dat leau ik mei jo, dèr is de appel yet net rip enôch ta. Mar, kinne *wy* it dêrom ek net dwaen? Moat de iene it om de oare litte? Né! As ien it dwaen koe, den is it ús lântsje, nei min wize fen sjean. En hwêrom den net? Dat nimmen fen ús 't graech sjean scoe, as bygeliks de tsjútske earn sin kloeren nei ús útstiek — binammen wy, frije Friezen, dy altid sa for ús fryheid kampe habbe — dat sprekt as in boek. Mar as it sa fier dochs ienris komme mocht, den better yen in yens lot to skikken, — den better in frede as mei geweld; wy scoene in it lêste gefal op *twa* menearen oan it koarste ein lûke. As wy lik as Z. wol, mei legerôfskaffing wachtsje moatte, salang as alle folken fen Europa goed ûntwikkele binne, wachtsje dos, ont hiel Europa der rip for is, den scoe it yet lang dûrje kinne, den koe de beam dea wêze, foardat de appel giel wirdt, en scoe der earst wol wer in nije en yet ris in nije beam plante wirde moatte op it stoffelik

oerskot fen tûzenen en miljoenen freedsumme folken, dy de earsjuchte fen hjar foarsten mei hjar bloed bitelje moasten.

## XI

Jimme habbe de skutter hast al forgetten, wol 'k leauwe; it is to minsten al in hiele hoart lin, dat ik it ien ef oar meidield hab. Mar dea is hy net — né! hy libbet yet en is tsjinwirdich libjende dea. It »hwerom" scil ik jimme anstûns fordûtse. Dat ik in de lêste tiden neat fen ûs simmer-lânreiskes meidield hab, dat leit him deroan, dat ik bang wier »âld nijs" to fortellen, dat wol sizze sok nijs, as ek in min foarige brieven to finen is. Ik hie oars al in stille hope, dat ik in bettere biskriuwinge lieuwerje kinnen hie oer ús exercities en oer de foarútgong fen ús »Superieuren", mar mis hear! — 't is altiid by 't âlde, sa min as 't kin. It is en bliuwt in berneboarstersspiltsje, en dat scil ek wol net foroarje as der to minsten net ris in kreftige hân oan 't roer komt, dy it âlde fortoarke bloed der ût tapet, om der nij, kreftich en libben bloed for in to pompjen.

As wy nei it lân ta bongelje (elts hâldt der sin eigen pas op nei) scoe min swarre, dat der in keppel hinders de diik lâns traepje. De exercities in it lân gingen, lik as altid, sa min as 't mar ea kin. Gjin ien (op in inkelde útsondering nei) wit der hwet fen ôf, oan de kommandant ta, en den kinne jimme wol bigripe ho it tagiet, as de master mei de bern op 'e selde hichte stiet. Laitsje moat min soms, as het min gjin laitsjen in 't liif, mar eigentlik scoe min flokke dat de riik der nei stau, omdat der sa'n tiid forgriemd wirdt, dy gjin achstepart fen in pipernút fortúten docht.

Ik scoe jimme ek sizze, hwerom ik tsjinwirdich sa rom om 't hert bin. — Omdat de skutter gjin skutter mear is! Ja frjeunen, min twa tsjinstjierren binne om, ik bin by de »reserve" indield, ik kin op min »lauweren" rêste. Forline moandei in wike hab ik min galge-reis makke en snjeun de wapens inlieuwere. Jonge, jonge! hwet bin 'k dêr mei in 't skik! In hinstetisker, dy in âlde dimpige knol oan in healbline boer for »goed" en for in tige stik jild ôflieuwere het, kin net sa bliid wèze as ik, dy min wapens inbringe koe. Net, dat ik troch in blauwe bean út de loop fen min gewear in meiminske it libben koarter makke ha, ef dat der bloed oan min slakkestekker klibbet, né! ik hab der altid mar sabeare mei sketten en stitsen; mar »gewear foart, skutter ôf" sjuch! dat laket my sa ta, omdat ik wrichtich net út nocht lid en meiwirker fen sa'n janklazespil bin. Kinste nou hwet fen de moardenerskinst, freegje jimme allicht? Né, ninsken, neat mear as do ik bigûn; hwent hwet ik de earste winter in de manége (dos in de theorie) leard hab, dat hab ik by ús simmerexercities (dos in'e praktik) wer forleard. Rouwich bin 'k der nou wol net om, omdat ik der gjin eare in stel, better as immen dy gjin skutter wêst het, in meiminske nei de oare wrâld stjûre to kinnen, mar it pleitet dochs net for ús skuttery-ûnderrjucht. As in bern op skoallc forleare scoe, hwet de âlders, broers ef sisters der thús instampt hiene, den scoe it earste wêze: »better gjin skoalle, as sa'n skoalle. Sa ek mei de skuttery.

As immen in litse poppe krige het, ef der in in húsgesin ien in jier âlder wirden is, ef as der in pear fiifentweintich, fjirtich ef fiftich jier oan elkoar keppele sitte habbe, den stjûre frjeunen en migen sa'n ien lok-

winsken, bofferten, taerten, presintjes ensf. It is tsjinwirdich wol hwet in krappe tiid for rju minsken, in safier treft it dos wol hwet ûngelokkich, mar as der al ris gûden wêze mochten, dy my in lokwinsk, boffert, taert, presintsje ef sahwet hinne stjûre wolle, omdat ik *»skutter óf"* bin, dy moat him der foarâl net for skamje; sin lokwinsk (in hwet foarm dy ek is) scil in thank oannomd wirde. Stjûr it den mar oan de redactie fen it *Friesch Volksblad*, dy scil der den wol for soargje wolle, dat it ûnbegnibbele oan it rjuchte adres komt.

En nou, frjeunen, farwol! Min gewear leit der al, nou liz ik ek de pinne del, wilst min herte jimme thanket for it lêzen fen min brieven.

Farwol!

---

